# EDITORIAL

## IYI POLITIKI YO GUCECEKA IRARAMBIRANYE: TUZEMERA IBYO U BURUNDI BUTUBESHYERA TUGEZE HE?



*Muri iki gihe abanyarwanda bakunda urwababyaye bakomeje kubabazwa n'ibinyoma Leta y'u Burundi ikomeza kugereka ku Rwanda ariko ntihagire icyo ubutegetsi bwacu bubivugaho. Ikibabaje rero kurushaho ni uko kubera ibyo binyoma by'u Burundi, amahanga asigaye yibwira ko u Rwanda ari rwo nyirabayazana y'ibi byose bibera mu Burundi.*

**Ingero ni nyinshi:**

*1°) Muri 1988 habaye itemwa ry'Abahutu mu ntara za Ntega na Marangara i Burundi. Leta y'icyo gihugu yasobanuriye amahanga ko u Rwanda ari rwo nyirabayazana y'iryo ..no. Nyamara impunzi zacitse ku ..umu zigahungira mu Rwanda zadusobanuriye ko ubwo bugome bwateguwe kandi bukorwa n'agatsiko k'abasirikare b'Abatutsi ba Leta y'u Burundi biraye muri rubanda nyamwinshi b'Abahutu bakoherezamo urusasu. U Rwanda ruzi aho ukuri guhereréye, ariko rwaricecekeye ngo rutavaho rurakaza abategetsi b'Abatutsi b'i Burundi.*

*2°) Mu minsi ishize KANGURA yanditse ivuga ukuntu Abatutsi b'i Burundi bakandamiza imbaga nyamwinshi ya mwene gahutu mu nzego ..ose. KANGURA yanditse kandi ivuga ..kuntu inkotanyi zikomeza guterwa inkunga ku mugaragaro n'Abategetsi bamwe b'i Burundi. Ibyo biviramo Umuyobozi w'icyo kinyamakuru gufatwa arafungwa ngo aratokoza umubano «mwiza» w'u Rwanda n'u Burundi.*

*3°) Mu mezi ashize u Burundi bwagize butya bufungira Abanyarwanda amayira ngo kuko boshya Abahutu b'i Burundi kwibohora ingoyi ubutegetsi bwa gitutsi bwababshyizeho. U Burundi bwageze n'aho bwemeza ko ngo hari abanyarwanda bafatiwe mu manama agamije guhirika ubutegetsi bwa Buyoya. Nyamara abo banyarwanda ntibigeze berekwa u Rwanda ngo rubabaze uwo bakorera. Ikibabaje ni uko ubutegetsi bw'u Rwanda butigeze buvuguruza ku mugaragaro ibyo birego by'u Burundi. Abazi gutera urwenya bavuga ko ahubwo icyatumye u Burundi budufungira amayira ari uburyo bwiza u Burundi bwabonye bwo kugira ngo bwitegure ibyo abasirikare babwo bakoreye Abahutu baho mu ijoro ryo ku wa 23/11/1991 ubwo babeshyaga amahanga ko ngo batewe n'abarwanashyaka ba PALIPEHUTU. Mukudufungira amayira, u Burundi bwatinyaga ko hari umunyarwanda warunguruka i Burundi maze akaburira Abahutu iby'uwo mugambi wo «kubagabanya» warimo utegurwa n'abasirikare b'abarundi (Abatutsi). Hejuru y'ibyo byose, u Rwanda rwaricecekeye.*

*4°) Mu kwezi kwa cumi 1990 igihe intambara yari igikaze mu Mutara hari umunyamakuru watngarije kuri Radiyo-Televiziyo y'i Burundi ko ngo inyenzi-inkotanyi zafashe imigi ya Butare na Kibuye. Iyo aza kuba nyamara nk'umunyamakuru wacu wavuze inkuru nk'iyo ku Burundi aba yarahise anyongwa ngo arica umubano «mwiza» hagati y'u Rwanda n'u Burundi. Kugeza magingo aya, u Rwanda rwaricecekeye.*

*5°) Hambere aha indege z'u Burundi zatuvogereye ikirere mu gace ka Nshili. U Rwanda rwahisemo kwicecekera ngo rutiteranya.*

*6°) Abasore b'inkotanyi baracyakomeza kwitoreza i Burundi, bahava bakajya i Bugande kudutera. Hejuru y'ibyo, impunzi ziri i Burundi zikomeje gukina za théâtres zituka u Rwanda na Perezida wacu, ubutegetsi bw'i Burundi ntibugire icyo bubivugaho. U Rwanda ibyo byose rurabizi ariko rukituramira ngo rutavuga maze rukarakaza u Burundi.*

*7°) Ejo bundi Minisitiri w'intebe w'i Burundi aherutse gutangariza ikinyamakuru Jeune Afrique ko ngo mu Rwanda ari ho hari Etat-Major ya PALIPEHUTU (ishyaka ry'Abahutu n'Abatwa b'abarundi baharanira kwibohoza ingoyi ya gatutsi). Uwo munyacyubahiro w'umurundi yongeyeho ko ngo abo bapalipehutu bafite intwaro, bakaba bitoreza mu Rwanda. Ibyo u Rwanda ntirwigeze rubinyomoza.*

*8°) Ejo bundi aba extrémistes b'Abatutsi b'i Burundi bahenze BUYOYA ari mu rugendo i Paris, badukira abayoboke ba Palipehutu babarasa urufaya, babeshya amahanga ngo batewe, ngo kandi ababateye bavuye muri Tanzaniya no mu Rwanda. Ibyo bintu birababaje kubona dushyigikira ibinyoma kandi Abahutu bashira. Kubona tubeshyerwa tukicecekera bifite ingaruka mbi kandi zikomeye mu rwego mpuzamahanga. Ubwo se tuvuge ko u Rwanda rutazi aho ukuri guhereréye? Cyokora njyewe ibyo kuvuga ngo Palipehutu yateye ingabo z'u Burundi ndumva ari ikinyoma gikomeye. Ariko se abo bantu batera ntibaboneke ni bantu ki? Kereka niba ari abazimu b'Abahutu bishwe muri za 1972 no muri 1988 (Ntega na Marangara) bakaba bari baje guhorera GAHUTU Rémy.*

*Harya ngo igituma dutinya kuvuga ukuri ku bibera i Burundi ni ukugira ngo batarekura inkotanyi maze zikadutera ziturutse mu majyepfo? Amaherezo se? Njye ndareba ngasanga nidukomeza kwemera ibirego u Burundi butugerekaho bwemeza ko u Rwanda ari rwo buri gihe ntandaro y'ubwicanyi buri gihe bubera i Burundi, ibyo dutinya ahubwo nibyo bizaba. Museveni se yari yaratwijeje bike? Ubu se ntagikomeza guhakana ko adafasha inkotanyi? Nyamara wenda iyo dutinyuka kumwamagana hakiri kare (ntituvuge ngo azarakara adutere) ikibazo amahanga aba yaramenye uko giteye maze nayo akadufasha kumwamagana intambara igahosha.*

*Ariko se rwose politike yo guceceka murabona izatugeza he? Ese ubucuti bugomba gushingira ku kuryaryana no kubeshyana? None se inshuti nyayo si ikubwira amakosa yawe ugakosora ibishoboka? None se uvuze ko Mukeba arwaye ni we uba ubiteye?*

*Harya ngo ntihakagire icyo twandika cyangwa tuvuga ku Burundi? Ubu se amaradiyo n'ibinyamakuru*

kwamghanira bivuga u Rwanda (rimwe rimwe uko rutari). twacanye umubano n'ibyo bihugu? Ni nde urusha ibinyamakuru byo mu Bubiligi kwandika ku Rwanda? Ubu se u Bubiligi ntidufitanye umubano n'ubutwererane bikomeye?

Niba nibanze ku kibazo cy'u Burundi ni uko nzi neza ko nidukomeza kwicecekera (nk'uko inkotanyi zagiye ziduharabika mu mahanga tukicecekera) uzasanga u Burundi bwigira umwere mu bibazo byabwo maze ahubwo twebwe dusigare mu mazi abira dufite ingorane zo gusobanurira amahanga ukuntu n'impamvu «duhora duteza imvururu i Burundi».

Ndangije nisegura kubashobora kwongera kunyumva nabi bakeka ko ngambiriye gutokoza umubano «mwiza» w'u Rwanda n'u Burundi.

KANGURA.

# GAHIMA FARANSISIKO, PEREZIDA WA P.L. MU BUGESERA I NYAMATA. ATUMAZEHO URUBYIRUKO RW'ABATUTSI ABAROHA MU NKOTANYI.

Mumaze iminsi mwumva inkuru yakwiriye hose ko mu Bugesera, urubyiruko rwaho, abasore n'inkumi b'abatutsi baba bagiye gushira ku buryo butumvikana, bisangira Inkotanyi. Kuvuga ko bagenda ku buryo butumvikana ni uko iki kibazo cyigeze kuba ingorabahizi kikaba n'intandaro yo guhirika Burugumesitiri wa KANZENZE wasimbuwe na Burugumesitiri RWAMBUKA Fidèle washoboye gushyira ahagaragara iki kibazo, afatanyije na Sous-préfet wa Superefegitura Kanazi na Komanda w'ikigo cy'i GAKO. Nk'uko mugiye kubyisomera mu mirongo ikurikira, umuhanga mu bukotanyi ni Icyitso gikomeye kibera i Nyamata, Gahima Faransisiko, umucuruzi wiyemeje kugarura ingoma ya cyami mu Rwanda. Imfashanyo aha inkotanyi ntizizwi neza, ariko ubwo ariwe watorewe kuba Prezida wa PL muri Kanzenze, afite uburyo bwose bwo gucengeza amatwara y'umwanzi mu baturage, cyane cyane mu rubyiruko.

Kugira ngo tumenye uko uwo mugabo ateye n'ibyo akora twakoze iperereza, twegera abategetsi n'abaturage bo mu Bugesera, maze batubwira uko bamuzi mu myifatire ye muri politiki y'inzangano n'ukuntu ari we ugiye kutumaraho urubyiruko rw'abatutsi atorokesha, bakambuka mu burundi, iyo bava basanga bakuru babo mu Nkotanyi mu Bugande. Nk'uko Burugumesitiri Rwambuka Fidèle yabitubwiye, abatutsi bambuka bajya mu Nkotanyi banyuze iya Burundi ntabwo ari abavuka muri Perefegitura ya Kigali honyine. Hari abafatwa batorotse, baturutse muri za Kigali-ville, za Butare, Gikongoro, Kibuye n'ahandi. Ariko inzira ni imwe, ubanza Gahima ariwe wenyine ubaha umugisha (cyangwa ay'impamba) mbere yo kwiheba bakambuka. Kandi Gahima ashyigikiwe n'Ishyaka P.L. nk'uko bigaragara mu ibarwa nº 080/CAB/91 yo kuri 28 Ukwakira 1991 yanditswe na Visi-Prezida wa mbere wa P.L. Ndasingwa Landoald yandikiye Minisitiri w'Ubucamanza, atabaza ngo Leta nitabare Ubugesera, abayoboke b'ishyaka badashirira ku icumu. Nta wundi yatabarizaga atari Gahima n'Ibyitso bye kandi nawe iyo yabishatse akwiza mu baturage ibitaragiti bisebya abategetsi bisaba nabo yitirira kuba bararenganye kwamaganira kure Burugumesitiri n'abandi bategetsi. Izo nzirakarengane usangamo ibikoresho bye nka KAMANA, KARIBU, MUZUNGU, MUGANGA n'abandi asabira gukizwa na Amnisty International ndetse ngo na S/P wa S/P Kanazi Bwana SEKAGINA yagombye kwisobanura. Dusobanukirwe muri make iyo ntakoreka.

**GAHIMA FRANSISIKO NI MUNTU KI** Inyandiko ngiye kubagezaho iragira icyo ivuga ku nyandiko nasomye mu Kinyamakuru «LE TRIBUN DU PEUPLE».

Maze gusoma inyandiko yanditswe mu Kinyamakuru Le tribun du peuple niyemeje kugeza ku basomyi b'ikinyamakuru Kangura ibibazo byajengereje abategetsi b'u Bugesera kuva hafi mu myaka 25 kandi na nubu bakaba bakigorwa n'ibisigisigi by'izo ngorane.

Mu by'ukuri ndibanda ku myifatire y'umugabo witwa GAHIMA Faransisiko umucuruzi w'umwuga kuko ariwe pfundo ry'ibibazo bigiye gusandaza Komini Kanzenze bitaretse u Bugesera bwose.

Umugabo GAHIMA Fransisiko, alias MUGASA ntako atagize intego ari ukunaniza no guhirika abategetsi bagiye basimburana ku buyobozi bwa Superefegitura Kanazi yahoze yitwa Bugesera n'ubwa Komini Kanzenze.

Ibi bikurikira birabagezaho imitego abategetsi bagiye bategwa, bakayisimbuka ha Mana, ikabashukana MUGASA. Muri za 1970 — 1974, GAHIMA Fransinsiko yatorewe kuba Perezida w'ikipi y'umupira w'amaguru ya Komini Kanzenze yitwaga SIMBA Sport. Iyi kipi GAHIMA azayikoreramo Politiki bitinde. GAHIMA azashinja uwo batavuga rumwe cyane cyane abategetsi, kuvanga SIMBA Sport imikino n'urubyiruko.

Abategetsi baziruhutsa n'ishingwa rya Superefegitura ya Kanazi rizakurikirana n'ishyirwaho ry'ikipe y'umupira w'amaguru ihagarariye u Bugesera.

Ubwo SIMBA Sport izahindura izina n'abayobozi, maze abategetsi bibwire ko bagiye kubona umwanya wo gutsura amajyambere ya rubanda aho guhora mu mateshwa ya GAHIMA. Muri iyo myaka nanone GAHIMA Fransisiko ni umwe mu bagize akanama k'Impuguke ka Komini Kanzenze. Iyo manda yaranzwe n'uburiganfya bwo guca abategetsi mu mizi agamije kubahirika aho kubagira inama yubaka Komini.

KARANGWA Yohani wategetse iyo Komini muri za 1973 — 1974 yambera umugabo. GAHIMA yaramukoroze arinda amukuje ku butegetsi, anamufungishije nk'uko nyiri ibyo bikorwa bigayitse yakunze kubyigamba cyane cyane igihe yabaga afashe agatama. GAHIMA ngo

kumwihimuraho kuko nawe ngo yari yaramudindirije ubucuruzi amwima icyemezo kimuhesha uburenganzira bwo kugura imyaka.

Guhirikwa kwa KARANGWA ariko ntikwahungabanije na gato urugomo rwa GAHIMA Fransisiko, ahubwo icyo gikorwa cyatumye arushaho gukara yibwira ko abategetsi bose azabagerera mu kebo yagereyemo KARANGWA.

Muri za 1975, abategetsi b'u Bugesera bamaze kurambirwa imyifatire ya GAHIMA idahwitse, bigiriye inama yo gusaba inzego zibigenewe kumwirukana i Nyamata agasanga ibihangange nkawe i Kigali, Nyarugenge, akazagaruka muri Komini Kanzenze amaze kugarura ubuyanja.

Nguko uko GAHIMA yategetswe kuva i Nyamata, akajya i Kigali aho yagombaga kuvugururira imyifatire ye; mu minsi ya mbere, abategetsi baruhutse iyo nkeke uretse ko bitateye kabiri kuko kidobya GAHIMA yiyemeje kurenga ku mabwiriza yari yahawe n'inzego zibigenewe akajya anyaruka nijoro akadurumbanya abaturage bwacya agasubira i Kigali.

Uwo mutwe waje kuvumburwa, inzego zibigenewe zisanga nta kundi byagenda atari ugusaba inzego zibifitiye ububasha kugena igikwiye.

Muri 1976, GAHIMA yarafashwe **arafungwa**, aho afunguriwe yabanje kwiyorobekaho gatoya, nyuma abyutsa amatiku ye avanze n'ubushotoranyi.

Muri za 1978 — 1982 imikorere ya GAHIMA yaranzwe no kugayisha abategetsi b'u Bugesera no kubateranya n'abatuye mu mujyi wa Nyamata. Bar ye Bugesera Club yari yarayigize igikangisho kuko igihe cyose yumvaga afitiye abategetsi umujinya atatindiganyaga kuyifunga byo gukangara agamije kubahima dore ko ariwe wenyine wari ufite Bar muri ako karere.

Ikibabaje n'uko abategetsi ba Superefegitura n'aba Komini Kanzenze uko bagiye basimburana bose bahuye n'ingorane mu gutegeka ako karere n'ubwo izo ngorane atari zimwe kuri bose.

Muri 1980, NZEYIMANA Servelien, wari umaze gusezererwa ku buyobozi bwa Komini Kanzenze yahuye n'ingorane atazibagirwa. GAHIMA yamaze gusinda amayoga yarimo anywa mu kabari NZEYIMANA yari amaze iminsi mike akinguye, maze ashinja uwo mugabo urangwa ahanini no gucisha make ngo ko yanga Perezida wa Repubulika. GAHIMA ahamya ko yagurira abacuruzi 15 bo gushinja NZEYIMANA.

Abari aho baguye mu kantu basaba NZEYIMANA kudahinda umushyitsi, bati amagambo nkayo ya GAHIMA aramenyerewe. GAHIMA nawe ngo yaje kugarura ubwenge maze ikosa yari yakoreye NZEYIMANA aritsindira umugabo witwa « SINDWE » (isindwe) utamutererana mu mahina.

Ibya GAHIMA byakomeje kuzamba. Bar ye ayigira ikigo cy'ubwigomeke, ayicamo abategetsi agamije kubaheza ngo batamenya ibiyiberamo. Ubwo bwigomeke ntibwamuguye neza kuko abategetsi bongeye gusaba inzego zibigenewe gusuzumana ubwitonzi ibyo bikorwa bibi no kubiha umwanzuro.

Muri 1981 inzego zatakambiwe n'abategetsi bo mu Bugesera zasanze GAHIMA agomba gushyikirizwa inkiko agakurikiranwaho amakosa ye. Urukiko rwa Mbere rw'Iremezo rwa Kigali, Urugereko rwa Kabiri ruri i Nyamata rwakatiye GAHIMA igifungo cy'imyaka 2 kirasubikwa.

Ngibyo ibigwi bya GAHIMA Fransisiko, nguwo GAHIMA alias MUGASA umusemburo w'ibihe bikomeye u Bugesera buhanganye nabyo muri iki gihe.

**IBIBAZO BIGIYE GUSANDAZA KOMINI KANZENZE.**

Muri iki gihe Igihugu cyacu cyiyemeje kugendera kuri Demokarasi ishingiye ku mashyaka menshi, u Rwanda rumaze kwibaruka amashyaka 7 yemewe n'inzego zibishinzwe, ngiyo M.D.R. irazutse, ngiyo M.R.N.D. irivuguruye, ngayo amashyaka PSD. PDC. PL n'andi aravutse. Amwe mu mashyaka tuvuze yakiriwe n'abaturage ku buryo bushimishije. Ikibabaje ariko nuko hari bamwe bihisha inyuma y'ayo mashyaka bagakurura ibibazo bitagamije na gato kubaka u Bugesera. Perezida wa PL muri Komini Kanzenze Bwana GAHIMA Fransisiko alias MUGASA arimo ararikoroza.

Ingero ntiziri kure:

Mu by'ukuri uwo mugabo n'agatsiko yigaruriye bigize abavugizi b'ubwoko bumwe. Ese abahanze ririya shyaka P.L. baba baribeshye baryita ishyaka riharanira ukwishyira ukizana kwa buri muntu ko mbona GAHIMA aharanira ukwishyira ukizana kw'ikiremwa tusti? Ba MUGENZI na ba NTAMABYARIRO nibatabare kuko nibahumbya gato PL GAHIMA araviroha mu rwobo rwa BAYANGA.

Bamenye ko P.L. ari ingabo ikingira ibinyoma bya GAHIMA naho ngo inka ingana nyirayo. Muri iyi minsi, GAHIMA, Perezida wa PL muri Komini Kanzenze, yahuruje abayobozi b'ishyaka P.L. n'abanditsi b'ikinyamakuru le Tribun du Peuple gishyigikiye ishyaka PL, ngo nibatabare, Burugumesitiri RWAMBUKA wa Komini Kanzenze yamaze abatutsi. Icyatangaje ni umuvuduko n'itera bwoba GAHIMA nabo ba shebuja banyuranye mu biro by'ubutegetsi n'ibya Parike ya Nyamata ngo baje gukora iperereza.

GAHIMA se yahindutse umugenzacyaha ryari? Birashoboka ko yaba yarabaye umunyamakuru dore ko iwe hasigaye ari indiri y'inyandiko yohereza hirya no hino ari mu Rwanda ari no mu mahanga arega ubutegetsi kuba bubangamira uburenganzira bw'ikiremwa TUTSI. Icyo gihe yakwerekana ikarita y'uwo mwuga.

Ejo bundi GAHIMA n'umugaragu we, mwarimu UWAYEZU Yozefu, bivuyemo nk'inopfu. GAHIMA yarakugendeye n'uwo mwarimu ufite umurimo ukomeye muri PL kuko ari umunyamabanga w'iryo shyaka muri Komini Kanzenze, bashishimura taragiti (Tract) ishinja RWAMBUKA Fidèle, Burugumesitiri wa Komini Kanzenze kuba atubahiriza uburenganzira bw'ikiremwa-muntu. Bamaze kuyishishimura, abo bagabo bombi basangiye ubugome, bitiriye iyo taragiti INYENZI-INKOTANYI, ngo zayandikiye mu Ruhengeri ku butaka bw'u Rwanda zigaruriye. Ba nyoni nyinshi baje kwivamo, GAHIMA yafashe cya gitaragiti acyohereza Konseye wa Segiteri Kayumba ati: « ugishyikirize ubutegetsi uvuga yuko ari umwana wagitoraguye mu nzira akakikuzanira ». Konseye ntabwo agendera mu nzira y'abakotanyi; icyo gitaragiti yagishyikirije Burugumesitiri anamubwira uwakimushyikirije. UWAYEZU nawe yararebye asanga uburiganya bwe bwatahuwe maze yiyemeza kwandikira Burumesitiri amusaba kwisobanura ngo kuko mu nama y'abaturage Burugumesitiri yayoboye ngo yaciye amarenga, kandi koko bavuga ibyigondoye imihoro ikarakara. GAHIMA ibyo agenda ahimba arabona bizamugeza kuki? Dore nko mu kinyamakuru le Tribun du peuple navuze haruguru, abanditsi

bacyo bayobowe na MUGASA na MUGABE bashinja RWAMBUKA Fidèle, ngo kuba yaranyujije mu ryoya abaturage bakurikira:

1. GAKWERERE
2. KARENGERA
3. RUSANGANWA
4. NTIGURIRWA
5. GASARABWE
6. NYAMURINDA
7. MUTAGANDA
8. GASHIRABAKE

Nyamara mu nama y'abaturage ba Komini Kanzenze, Perefe wa Perefegitura ya Kigali, yayoboye kuwa 30/10/1991, umuyobozi w'ikigo cy'abasirikari cy'i Gako (C.I. GAKO) yagejeje ku baturage lisiti y'abantu bahamagajwe muri enquête i Gako kugira ngo bagire ibisobanuro batanga ku mvugo yari yavuzwe n'abafashwe batorokeye i Burundi bagiye mu nkotanyi. Komanda w'icyo kigo yavuze amazina y'abahamagawe muri izo za enquêtes zifitanye isano n'itoroka ry'abasore n'inkumi bo muri Komini Kanzenze, dore ko abazwi bamaze gutoroka bageze ku 183. Abaturage batumijwe i Gako muri za enquêtes ni aba bakurikira:

1. KALIBU
2. SEFIGI
3. KAMANA
4. MUZUGU
5. RURANGIRWA
6. RUHIZA
7. GAKWERERE
8. RUSANGANWA
9. NTIGURIRWA
10. GASARABWE
11. NYAMURINDA
12. MUTAGANDA

Kandi nk'uko Komanda yabivuze, abo bantu bararekuwe basabwa gutaha iwabo.

Ugereranyije ayo ma lisiti yombi wakwibaza icyo GAHIMA n'abanyamakuru ba le Tribun du peuple bashaka kugeraho. Bati abo bantu bagiye he? Bariya 183 bazwi ko bagiye, bagiye hehe? Yenda GAHIMA yatubwira ati bagiye guhaha amasasu.

Muri iyi minsi haravugwa cyane cyane inkuru y'umunyamakuru wa PL bwana MUGABE n'iya GAHIMA ngo bari mu mazi abira, ngo bazafungwa. Urwo rwikekwe ni urwiki? Niba bazi ko ari inkozi z'ibibi, baretse amafuti yabo bakareka tugafatanya kubaka u Rwanda bakirinda gukomeza gutera abaturage ubwoba, bohereza mu mahanga abo kuzaturimbura dore ko muri meeting ya PL yabereye i Nyamata kuwa 15/09/1991, abayobozi ba PL bihandagaje ngo amarembo arafunguwe nyamara bakirengagiza ko u Burundi bwafunze imipaka yabwo, kwinjira muri icyo gihugu nta byangombwa akaba ari ukwiyahura. Rero ngo hari abasangayo ba nyiransenge. ABAGIRA IYO BAJYA BARAGENDA.

Si ibyo gusa! abazi u Bugesera ntimuyobewe yuko ako karere ari ikigega cy'u Rwanda ku bihingwa ngandurarugo aribyo amasaka, ibishyimbo, imyumbati n'ibindi. Abapagasi bafite uruhare runini mu kwongera umusaruro muri ako karere dore ko muri Komini Kanzenze hari abaturage biyita abahinziborozi ariko bakaba batazi kwikoza isuka. Abo bapagasi muri iki gihe bafashwe nabi. GAHIMA n'abagaragu be bagenda bacura amagambo ngo abapagasi barimo barategura igitero cyo kwica abatutsi.

Nyumvira nawe! abo bapagasi abenshi bakorera abatutsi, kuvuga rero ko bátegura igitero ni ukuyobya uburari no gukurura umwuka mubi mu karere, nyirigira GAHIMA agamije gutesha abategetsi umutwe. None se umupagasi yategura igitero acumbitse iwawe, maze bigashoboka, keretse mufatanyije.

Abakunda Igihugu kimwe n'abayobozi b'amashyaka ni muhaguruke mwamagane iriya Politiki iteranya, GAHIMA yabibye muri Komini Kanzenze yihishe inyuma ya PL kuko nimwibeshya, ngo namwe izo ngorane ntizizabitesha, dore ko abo GAHIMA yohereza mu nyenzi-inkotanyi ntawamenya aho bazadutera baturutse kandi n'amasasu bazaba bitwaje nta zina ry'ishyaka na rimwe rizaba ryanditseho.

Isasu rizahitana uwo rihuye nawe nta kuvangura ngo uyu ni umututsi, umuhutu cyangwa umutwa.

Banyarwanda banyarwandakazi dukomeze tube maso umwanzi afite uburyo bwo gushyira mu bikorwa umugambi we.

## BUGESERA — KOMINI KANZENZE — KIGALI

## BAMWE MU RUBYIRUKO RWACITSE MURI 1991.

| Segiteri | Amazina | Se | Nyina |
|---|---|---|---|
| 1. NTARAMA | RWANGARAMBE | SENGARAMBE | MUREKEYISONI |
| | SEZIBERA | KANYANGIRA | MUKARUGARAMA |
| | TWAHIRWA | SEKARYONGO | NYIRAMAROMBA |
| | RWIGAMBA | GAKWAYA | BANZUNKWERE |
| | SAKUFI | | NYIRANGOFERO |
| | FUNDI | NYILINKWAYA | — |
| | BALIGAMBA | KANYAMUGENGE | NYIRARUCUZI |
| | MUNYANKUSI | KAMANAYO | MUKANTAGANZWA |
| | SHANSI | RUVUZAMPAMA | MUKARUZIGA |
| | RUBERWA | MUJYEMANCURO | MUKANTAGARA |
| | MAREMBO | GAHIMA | GATOYI |
| | SIBOMANA | UZABAKILIHO | UWAMBAYE |
| | MUNYANEZA | RWAMIRERA | NYIRABAHOMA |
| | -WARAYIREGE | KADOBO | MASHASHI |
| | TUYISHIMIRE | KALINIJABO | MUKAKAMALI |
| | TUGIGIRUMUKIZA | RUBABAZA | NYIRABURANGA |
| | NIYITUGIZE | RUBABAZA | NYIRABURANGA |
| | KABERA | MUNYANTULIRE | MUKAMUSONI |
| | NTAGENGWA | MUNYABARENZI | MUKAMUSONI |
| | KAYITENKORE | KARINAMARYO | MUKAGASISIS |



| Segiteri | Amazina | Se | Nyina |
|---|---|---|---|
| | RUBAYITA | BUGINGO | NYIRABAKOBWA |
| | FUNDI | NDUWAYEZU | MUGOREWIMBIRI |
| | GAHAMANYI | GAKWISI | NYIRANTURO |
| | RUBAYIZA | MANGARAMUKAMABANO | |
| | NTAGANDA | GAKWAYA | MUKAGASISI |
| 2. KANZENZE | GAKWENZIRE | GASANGWA | MUKANKIMA |
| | TUYAMBAZE | GASANA | MUKANDAHIRO |
| | NYILIMINEGA | KAGENZA | KANZAYIRE |
| | GAHENDA | RUDANDI | NYIRABAKIGA |
| | NIYONSABA | NKULIKIYINKA | UZAMUSHAKA |
| | HARELIMANA | SERUTSINGA | MUKARUBAYIZA |
| | NTAGANDA | GAHUNDE | KABANYANA |
| | KAYIRANGA | NGAMBENANDE | MUKAMUSONI |
| | NSHOGOZA | MATABARO | MUKARUGAMBA |
| | NDAYISABA | MUNYANSHONGORE | MUKANEZA |
| | MWANAFUNZI | MUNYANKAKA | NYIRABATOVU |
| | BIZIMANA | RUTANAZI | KABAGWIRA |
| | NDAYAMBAJE | — | — |
| 3. KAYUMBA | RWAMURANGWA | KALISA | MADAMU |
| | NZABALINDA | KARERA | KAMPUNDU |
| | KALISA | KALISA | KANKINDI |
| | GAKUBA | NTARE | NYIRASIKURU |
| | KARANGWA | MILINDI | MUKANGARAMBE |
| | MUHIGIRA | KAYIRATI | MUSABWASONI |
| | RWIBUZIZI | SHYIRAMBERE | — |
| | UWAMUGIRA | RURAZIYA | — |
| | HARELIMANA | GATETE | — |
| | NZIGIYE | RWAMAHINJA | — |
| | NYIRUMULINGA | MIHIGO | — |
| | GISAGARA | — | NYIRAZISERA |
| | NTAZINDA | NTIYAMIRA | — |
| | MUTOKAMBARI | NTAHUNDAGARA | |
| | KANYANDEKWE | | |
| | RUDAKEMWA | | |
| | UGIRASHEBUJA | | |
| | KABAGAMBA | | |
| | NDOGA | | |
| | MUGABONAKE | | |
| | TWAGIRAYEZU | | |
| | GASORE | | |
| | UWITONZE | | |
| | KANGABO | | |
| | MUDAHERANWA | | |
| | NTABANGANYIMANA | | |
| | KAZENEZA | | |
| | MUGANWA | | |
| | UBUMWE | | |
| 4. KANAZI | RAFIKINA | KANGWAGE Alexis | MUKANKUNDIYE |
| | GASANGWA | KABANDA | |
| | NTAGANIRA | KABANDA | |
| | RUKARA | UZABAKILIHO | |
| | RUTAGANDA | NGIRABATWARE | |
| | RURANGWA | | |
| | BAKUNDUKIZE | BAKUNDUKIZE | |
| | NTAGENGWA | | |
| | KAZURAME | | |
| | RWAMUHIZI | BIGEZE | |
| | SEBUTEKERA | GAKWAVU | |
| | ISABANE | | |
| | KAGABO | MUGANDURA | |
| | HODARI | GAKUBA | |
| | RUHURUKA | NDEGEYA | |
| | KARENGERA | KATIRAGWA | |
| | KAJYUNGURI | | |
| | MUZUNGU | RUFANGURA | |
| | RUTERANA | | |
| | BUNOTI | TADEYO | |
| | NTAGANDA | KABANDA | |
| | RUTAWAYIRE | | |
| | NDEMEZO | | |
| | RUTAYISIRE | | |
| 5. MARANYUNDO | SHYAKA | RUCAHORATINYA | MUKAMUSONI |
| | KANYAMIBWA | KANYAMIBWA | |
| | RUTAGENGWA | | |
| | KABERANGABO | | |
| | HIGIRO | NGIROWONSANGA | |
| | SEMITWE | SEBUDIDA | KIBUKAYIRE |
| | SENYANGE | | MUKARUZIGA |
| | BUDUWE | | MUKARUGAMBA |
| | KAYIZAKIRE | KAYIBANDA | MUZIRANKONI |
| | NTERANO | GAKUMBA | |
| | NYAGAHUNGU | SENYANZOBE | |
| | GATERA | SERUKWAVU | |
| 6. NYAGIHUNIKA | GISANTI | | |
| | HATEGEKIMANA | | |
| | RUTSINDINTWERANE | | |
| | MUGEMANGANGO | | |
| | NKULIKIYINKA | | |
| | IBONWA | | |
| | GATERA | | |
| | RWILILIZA | | |
| | MIGAMBI | | |
| | RUGAMBAGE | | |
| 7. MAYANGE | MUDELI | | |
| | NKULIKIYIMFURA | | |
| | NKANIKA | | |
| | MWITENDE | | |
| | NTAGWABIRA | SEKIMONYO | |
| 8. MUSENYI | NTABWOBA | GAHODI | MUKAGATARE |
| | CYIMANA | | |
| | NTEZIRYAYO | | |

## AGAKUNGU

Amashyaka atatu ariyo MDR-PSD-PL muri iki gihe yishyize hamwe akora icyo yise "Comité de concertation". Yigiza kure ishyaka PDC ngo si ishyaka nk'ayandi kuko ahari PL yabuze uko iryifatira nk'ariya uko ari abiri.

Iyo komite, icyo igamije ni uguhirika MRND kuko buri shyaka muri ariya uko ari atatu rizi neza ko ryonyine ridashobora guhangana na Muvoma.

Guhuriza hamwe imbaraga ntawe ubyanze ariko hari icyo amashyaka MDR na PSD tuzi ko ahagarariye imbaga nyamwinshi y'abanyarwanda yari akwiye kwitondera.

Ayo mashyaka uko ari abiri ararye ari menge, yitondere PL ngo iharanira "kwishyira ukizana kwa buri munyarwanda". Se yavuze kwa buri mututsi bikagira inzira. PL irabeshya ariya mashyaka yifitiye indi migambi. Abavuze ko PL ari FPR ivuguruye ugira ngo baribeshye? Nawe ishyaka ritemera revolisiyo yo mu w'1959, rikavuga intwari ntirishyiremo Gerigori Kayibanda, umunyarwanda riharanira koko ninde? Rukokoma MDR, PSD zagize nk'igikoresho cy'iterabwoba nabyo yari ikwiye kubyiga!

H.J.

Muri aba bose uko ari ijana na mukumyabiri na babiri (122) hazarokoka bangahe? Wongere ho n'abagiye mbere n'abakigenda, uwavuze ko Nyina yamubyariye ubusa ntiyibeshye!

**Ndrl :**

Munyarwanda, munyarwandakazi ubyiruye, ababyeyi bo mu Bugesera uwababaza aho abana babo bari, basubiza ko babyariye kubareresha Karacinikov. Abo bose bagiye mu nkotanyi banyuze i Burundi.
Ubu bamwe baguye ku rugamba bazize urusasu rw'Inzirabwoba, abandi bararuhira mu bihuru byo muri Uganda, mwe babyeyi mwigaramiye.

Mwese muzi ko ibyo babashukisha byose ari nta kavuro. Twakwiyama Rwanda Rushya na le Tribun du Peuple bihaye kuvugira abatutsi ngo Abagogwe bishwe n'abahutu kandi uko bajya mu Nkotanyi n'uko bagwa ku rugamba tubizi ngo ni amakabyankuru ya Kangura. Nyamara uwigeze kuba Perezida w'u Burundi MICOMBERO niwe wivugiye ati « Uzampusha sinzomuhusha ». Uko byamugendekeye bizwi na banyirabyo. Ariko se twemere koko abana bacu bashirire ku icumu Gahima ubaroha, arya akaryama agasinzira !

Batutsi ba Bugesera nimwibwire, mwibwirize, mushyire mu gaciro, mwoye kwihekura, ejo amasambu yanyu nimubura abo muyaraga mutazavuga ngo u Bugesera bwigaruriwe n'Abahutu! Niba mufite amatsiko yo kumenya irengero ry'abana banyu, muzanyarukire hakurya y'iwanyu aho mu Kirundo, muzabaze. Mercenaire wahoze ari Major mu Ntwaramiheto z'u Burundi witwa SEBIZIGA, azababwira iyo yabaroshye, amaze kubizeza ko babaye Inkotanyi zuzuye.

# KAREMERA BONIFASI UMUYOBOZI WA SGP APFANA IKI N'INYENZI KAJEGUHAKWA VALENSI?

• KAJEGUHAKWA Valensi ajya gutoroka igihugu yarabanje ahombya amasosiyete ye, maze umutungo wayo wose awusahurira mu mahanga. Ibibazo yateje abo bari bafatanije muri CORWACO bizwi nabo bonyine, kuko inkiko zirimo zishaka kugurisha utwabo.
Ntiyashizwe: yagutumirije abambari be b'abanyamakuru ba KANGUKA abategeka ko bandika muri icyo kinyamakuru cyabo ko ngo hari abasirikare bamuteye iwe bagambiriye kumwica. Anketi zaje gukorwa biza kugaragara ko ibyo yavugaga byari ibihimbano bigamije guharabika ingabo z'u Rwanda. Ntibyateye kabiri aba aratorotse ahunga urwamubyaye.

• KAREMERA Bonifasi nawe agira atya asahura (nako yiba) SGP. abonye yatahuwe ndetse agiye kwandagazwa imbere y'ubucamanza, atumira ibinyamakuru La Médaille Nyiramacibiri n'Ijambo, amaze guha bene byo amafaranga y'akayabo abategeka kwandika baharabika abamureze, ari bo BIREKERAHO Gervais na HABARUSHAKA Claudien babita ibisambo n'abicanyi. Iby'ibyo binyoma bya KAREMERA n'ibyo bikoresho bye (Ijambo na La Médaille Nyiramacibiri) ntitubitinzeho. Gusa kubera guhakwa byadutcye kwibaza niba KAREMERA we adashobora kuba ashaka gutoroka mu minsi ya vuba, dore ko yabiteguye kera akaniteganyiriza bihagije mu mahanga.

**Ariko se ubundi ikibazo giteye gite?**

— Muri 1983, abagabo HABARUSHAKA Claudien, BIREKERAHO Gervais, RYEZEMBERE Fulgence, SABAKUNZI François na KAREMERA Bonifasi bashinze Sosiyete SGP yo gutumiza Peteroli mu mahanga no kuyicuruza mu gihugu. Kuva iyo sosiyete ishinzwe, KAREMERA Bonifasi niwe wayibereye Diregiteri Jenerali.

— Uko iminsi yagendaga, niko KAREMERA yagaragazaga ubwenge buke, ugusesagura, umwirato, ikinyabupfura gike, kwica amategeko, kwiba mu micungire ye ya buri munsi ya SGP.

— Kugira ngo ashobore kujya yiba neza, KAREMERA yaje gucamo abanyamuryango ibice bibiri, bamwe aribo RYEZEMBERE na SABAKUNZI abagira abatoni kubera gusangira ibyo yibaga, naho abandi aribo HABARUSHAKA na BIREKERAHO abagira abanzi be kubera ko batinyukaga kumutunga agatoki bakamubwira ko akabije ubujura.

— Byaje kuba ngombwa ko le 28/11/1990 hakorwa igenzura (expertise comptable) maze rigaragaza ko KAREMERA yanyereje 107.541.582 Frw. KAREMERA amaze kubona iyo raporo ya kontorore yahise yinaga hejuru avuga ko ayo mafaranga atayemera, ko ayo yemera ari 75.185.899 Frw. Icyo gihe KAREMERA yabwiye abashakaga kumujyana mu nkiko ko ayo mafaranga agiye kuyishyura bidatinze.

**Byaje kugenda bite?**

1° Aho kugira ngo yishyure, KAREMERA yarushijeho gukaza umurego wo kwiba SGP. Kugira ngo abitunganye neza yarakugendeye afungura amakonti abiri mu madovize (muri BCR Kigali) mu izina rya SGP kandi amategeko atabimwemerera.
Yabifashijwemo na RYEZEMBERE Fulgence n'umukontabure wa SGP. Kuri ubwo buryo yashoboye kohereza mu mahanga amafaranga arenze miriyoni 200 kuri konti ze ziri i Buruseli mu Bubiligi.

2° Ayo mafaranga yibye, KAREMERA yakoze uko ashoboye ayashakisha amaboko mu bategetsi, bamwe akabaguriza za miriyoni ngo birwaneho, abandi akabaha amakamyo, abandi akabaha ibiraka by'ayo makamyo yabo muri SGP ariko ntibishyure, abandi akabishingira mu mabanki ariko agatanga ingwate za SGP.

3° KAREMERA yakoze uko ashoboye abuza inama y'ubutegetsi bwa SGP (Conseil d'Administration) guterana, kugira ngo itiga iby'ubwo bujura bwe maze ikamuhahuza kuri uwo mwanya dore ko ajya abeshya abantu ngo SGP ni iye ngo nta wundi bafatanyije. Byaje kugera n'aho KAREMERA ashyiraho abantu (abasore birukanwe muri Jandarumori kubera kubura disipuline) bo kurinda ikigo cya SGP, abaha amabwiriza ko umwe muri ba banyamuryango batavuga rumwe ari bo HABARUSHAKA na BIREKERAHO nibaramuka bashatse kwinjira muri icyo kigo bazabakura amenyo ahasigaye KAREMERA akazabyiburanira. Ibyo byakwemezwa na Substitut KABEZA wigereyeyo le 16/11/1991 yoherejwe na Parike ya Kigali kureba koko niba KAREMERA abuza inama y'ubutegetsi bwa SGP guterana, hanyuma yahagera abasirikare ba KAREMERA bati injira ariko HABARUSHAKA na BIREKERAHO bahere inyuma yarwo batarakubitwa. Ni akumiro! Kubona umuntu avutswa uburenganzira bwo kureba imicungire y'ibye n'uwo yashinze kubimucungira!

KAREMERA ubu rero aho amenyeye ko HABARUSHAKA na BIREKERAHO bamureze mu nkiko asa n'uwataye umutwe, asigaye arara mu ma salo y'abategetsi (abasivili n'abasilikare) ngo arebe ko bamurwanaho akiyibagiza ko ubucamanza buri hejuru ya byose n'ubwo agenda abeshya ngo azagura abacamanza kuva mu rwa Mbere rw'Iremezo kugeza mu Rusesa Imanza.

KAREMERA kandi kubera guteshwa umutwe n'icyo kirego bamureze, n'amamiliyoni atagira ingano yariye, ubu asigaye yiringiye umupfumu w'umutanzaniya ahemba amafaranga 175.000 Frw mu kwezi kandi ayakuye mu mutungo wa SGP. Muri make rero ngibyo ibyateye KAREMERA ubwoba akirirwa aharabika abamureze mu binyamakuru ngo barashaka kumwica agamije kubaca intege ngo bareke gukurikirana utwabo. Ariko se yabura kubica ari we ufite ubwoba bw'uko bamushyikirije ubucamanza, akaba ari bo bamwica kandi atarabishyura ibyo bamurega? Apfuye se bazishyurwa na nde? Aho KAREMERA ntiyibwira ko afite agaciro ka ziriya miliyoni magana angahe aregwa ku buryo urupfu rwe rwonyine rwaba ruzirishye maze bigahwaniramo? Tuzajya tubagezaho buri gihe aho iki kibazo kigeze mu nkiko, kandi twizeye ubucamanza bwacu, ureke KAREMERA ubasebya agenda aririmba ko abacamanza bacu bakoreshwa n'amafaranga

NGEZE HASSAN

# KUBERA INYUNGU ZE BWITE, TWAGIRAMUNGU FAUSTIN YATUMYE M.D.R. IGAMBANIRA ABAHUTU



Inkuru y'agahomamunwa kandi yabaye kimomo mu Rwanda hose ndetse no mu bihugu duhana imbibi, ni ivuga ko M.D.R. yahindutse igikoresho cy'inkotanyi za F.P.R. kuva ku itariki ya 13/9/1991, umunsi isinyira kunywana na P.L. ishami rya F.P.R. mu Rwanda. Muti ese koko ibyo nibyo, cyangwa ni ugusebanya kw'abayoboke ba M.R.N.D. baharabika M.D.R? Iyo nkuru rwose ni ukuri, ni imvaho pe! M.D.R. ya TWAGIRAMUNGU Faustin ikorera inkotanyi ku buryo abenshi mu barwanashyaka bayo b'imena batakimushaka muri M.D.R. Ingero natanga z'abashaka ko asezererwa ni nka NSENGIYAREMYE Dismas, SEBATWARE André, NKEZABERA J.M.V., HATEGEKIMANA Jean Baptiste na GAPYISI Emmanuel. Abanyarwanda benshi bati: «ntibyumvikana ukuntu MDR Parmehutu ya KAYIBANDA yakoreye abahutu ikabavana ku ngoyi ya cyami ntutsi imaze gusezerera burundu LUNARI ubu yiyuburuye ikaba ari yo F.P.R. n'ishami ryayo P.L.».

Barwanashyaka bavandimwe, burya byose birashoboka, cyane cyane ku mvange kuko umwana ava mwa nyina. Mujye muzirikana kandi ko amacumu y'inda adashira igorora.

Umugabo TWAGIRAMUNGU Faustin, umwishywa w'abatutsi n'umukwe w'umututsikazi akaba umukunzi w'ifaranga byahebuje n'umwambuzi kabuhariwe, yumvise abakunzi ba demokarasi batangaje ko bashaka kuvugurura MDR-Parmehutu, ati: «Mbonye aho mpahira». Nibwo abisunze. Abo barwanashyaka b'inyangamugayo bashakaga kusa ikivi cya KAYIBANDA mu guharanira guteza imbere rubanda nyamwinshi bakoze inama mu Rugunga yo gushyiraho abayobozi ba za komisiyo za MDR, maze TWAGIRAMUNGU yikubana akazu ke n'agatsiko k'abantu bari bataravumbura umugambi we inyuma y'inzu, abasaba kumutorera kuyobora komisiyo y'ububanyi n'amahanga. Nibwo bamutoye bamwe bibeshya ko ubwo ari umukwe wa KAYIBANDA atazatatira ibitekerezo bye. Ku mutima ariruhutsa arangije aratwengatwenga maze inama irangiye ajya kubagurira agacupa muri Hôtel des Milles Collines. Nyuma y'aho yahise yihutira gusubukura umubano we n'inkotanyi, dore ko bari bawusanganywe kuva na kera ari muri Canada ndetse bashaka n'ukuntu F.P.R. yakorana na M.D.R. Yabanje ariko gutinya abaparimehutu bo muri M.D.R. ya kera. Icyo Inkotanyi zamutumye mbere na mbere ni ukumvisha abayoboke ba M.D.R. ko hagomba Rukokoma ari nta kundi byagenda. (Inkotanyi zishaka Rukokoma kuko zemeza neza ko muri iyo Rukokoma abanyarwanda bazasubiranamo hakaba imvururu maze abasirikari bajya kuzihosha F.P.R. ikinjira igafata ubutegetsi ikamarira abahutu ku icumu).

TWAGIRAMUNGU yabanje kugeza icyo gitekerezo cy'inkotanyi ku barwanashyaka ba M.D.R. baracyanga bati: «ntidushaka Rukokoma mu ntambara. Icyo dushaka ni ugutsinda inyenzi-inkotanyi no gukosora ibyitso byazo byose». Yararakaye ariko ntiyashirwa dore ko akomeza umutsi. Mu nama ikurikiyeho, arongera arabigarura maze akazu ke n'agatsiko k'abahutu bari bataramenya ibanga rye n'inkotanyi baramushyigikira bagira bati: «ni hahandi muri Rukokoma hazaba hari abahutu benshi, abatutsi ntibazatuganza ipfa kuba gusa nyuma y'intambara maze ibyitso byose bikagaragara». Rukokoma M.D.R. iyemera ityo; icyifuzo cya mbere cy'inkotanyi iba ikigize icyayo kubera TWAGIRAMUNGU wishakiraga amafaranga yazo azamufasha kwiyamamaza.

Nyuma y'aho abarwanashyaka bamaze gusoma ikiganiro yagiranye n'ikinyamakuru cy'inkotanyi «Rwanda Rushya» cyasohotse muri Nyakanga 1991 mu nimero yacyo ya 7 ku rupapuro rwa 8 bibaza impamvu atangiye kwiyamamariza mu nkotanyi. Ubwo bahise bamukeka amababa ko yaba afatanya n'inkotanyi, bamwe ndetse barakurikira bamenya ko hari icyo apfana na ya nyenzi RUKEBA ya kera, akaba anafitanye ibanga na MUSEVENI. Banga kwisesa ngo bihe rubanda baramucyaha gusa. Inkotanyi nazo zirongera ziramubwira ziti: «kugira ngo tuzagufashe neza, ni uko M.D.R. yazafatanya n'ishami ryacu P.L. ibinyamakuru byacu dufite i Kigali bigatangira kukwamamaza kugira ngo uzabone uko utegeka M.D.R. Ntibyanatinze kuko umwanya afite muri M.D.R. utuma ashobora gushakira inshuti, nako «abanzi» M.D.R. Nibwo agize ati: «dore batangiye kunkeka, ngomba kunywanisha M.D.R. na P.L. nitwaje ishyirahamwe ry'amashyaka abaparmehutu bakabura uko babyanga.

Uzabyanga kandi nzamwirukanisha nitwaje ko ari icyitso cya M.R.N.D. yanga ko amashyaka yashyira hamwe ngo agire ingufu zihagije zo guhirika ubutegetsi bw'abahutu b'abakiga. Nimbishobora inkotanyi zizampa ayanjye nyuma nibamvumbura nzifatira imodoka yanjye ifite pulaki y'i Bujumbura nigire i Burundi. Nta kundi byagenda ngomba kuzarya igihugu nkagiha inkotanyi n'abagitegeka ubu ntacyo bamariye bameneye imbehe banyambura STIR none na Transcontinental yanjye irananiye».

Ahita yirengagiza ko P.L. iharabika Sebukwe, itemera Revolisiyo ya 59, yatutse M.D.R. muri mitingi yayo kuya 1/9/1991, yirebera inyungu ze gusa azavana mu nkotanyi, maze ku itariki ya 3/9/1991 asaba M.D.R. kunywana na P.L. maze bagakorera hamwe ibitekerezo bya P.L. bikaba ibya M.D.R. Abarwanashyaka bari mu nama bamutera utwatsi barimo musanzire we GAPYISI Emmanuel. 98% bemeza ko badashobora kugirana amasezerano n'ishyaka ritemera KAYIBANDA na Revolisiyo ya 59, ryatutse M.D.R. n'abayobozi bayo ku wa 1/9/1991 muri mitingi yaryo i Nyamirambo. Yavuye mu nama ababaye cyane agira ati: «biriya bihutu bintesheje amafaranga yari kuzamfasha kwishyura imyenda ndimo no kwiyamamaza ngo ntegeke M.D.R. maze nyihindure MOUVEMENT POUR LE DYNAMISME DU ROYAUME TUTSI (MDR Parmetutsi). Bwarakeye ajya gushaka akazu ke ngo akumvishe ko kagomba kumushyigikira bakemeza ko M.D.R. inywana na P.L. maze yamara gutsinda buri wese akamuha umwanya ukomeye na miliyoni eshanu. Yashatse n'abandi batari mu kazu abajyana muri Hôtel Chez Lando kuwa gatandatu tariki ya 8/9/1991 maze nabo abasaba kumushyigikira mu gutora ishyirahamwe ry'amashyaka harimo na P.L. Ku itariki ya 10 agarura igitekerezo cye mu nama, maze abo yari yahumye amaso n'umutima baramushyigikira M.D.R. inywana ityo n'inzigo LUNARI ariyo P.L. ishami rya F.P.R. mu Rwanda. Nguko uko TWAGIRAMUNGU yatobye M.D.R. maze atatira Sebukwe KAYIBANDA kubera ifaranga none M.D.R. isigaye ari igikoresho cy'inkotanyi.

Kubera ubwo bucuti bwayo na P.L., M.D.R. isigaye igambanira abahutu ishyigikira umwanzi wabo F.P.R. na P.L., ikwiza amagambo aca intege ingabo z'u Rwanda zari ziringiye ko M.D.R. izazifasha gutsinda inyenzi no gukosora ibyitso byazo nk'uko yakoraga kera igitegekwa na KAYIBANDA. TWAGIRAMUNGU yumvise abanyarwanda benshi bamaganye amahano yakoresheje M.D.R. maze ajya kwandikisha mu kinyamakuru asigaye yarigaruriye ISIBO N° 31 ko udashyigikiye ayo mahano yakoze ari uwa M.R.N.D. ngo kuko ari yo yonyine isigaye ishyigikiye abahutu gusa. Mbega ikinyoma!!!

Muti ese abandi barwanashyaka babitekerezaho iki? Bamwe bati: «TWAGIRAMUNGU tugomba kumuvana ku mwanya ariho mu ishyaka ryacu vuba na bwangu» abandi bati nimureke dutegereze amatora tuzamusezerere neza tutihaye rubanda.

Abarwanashyaka nibagire vuba batabare ishyaka ryabo barivane mu maboko y'inkotanyi TWAGIRAMUNGU kuko ubu nandika iyi nyandiko maze kumenya ko inkotanyi ziri hafi guha TWAGIRAMUNGU Faustin miliyoni ijana (100.000.000 Frw) yo gukoresha Kongere ya M.D.R. no kwiyamamaza ngo bamutore. Bahutu nimukanguke kuko TWAGIRAMUNGU ushaka kubaroha no kuroha ishyaka ryanyu ari umwishywa w'abatutsi. Kandi muzi uko babyarirana.

**N.B.:** *Si ukumena ibanga mbivugiye kurengera igihugu n'abarwanashyaka ba M.D.R. bose.*

Umwe mu bagize Komite y'Igihugu M.D.R. (C.N.R.R.)
**J.B. H. Gisenyi**

# TUMENYE UKUNTU DONATI AKORA AKAZI KO KUNEKA N'ABO ANEKERA

REPUBLIQUE RWANDAISE
PRESIDENCE DE LA REPUBLIQUE
S.C.R.

FORMULE DE MESSAGE

Le docteur UWIDANA ALPHONSE dénigre la famille du Colonel SAGATWA (.) devoir le filer et connaître les propos qu'il tient (.) lui en faire rapport #

REPUBLIQUE RWANDAISE
PRESIDENCE DE LA REPUBLIQUE
S.C.R.

FORMULE DE MESSAGE

Dr UWIDANA ALPHONSE le fomentant de dénigrer la famille du Colonel SAGATWA en prière le filer et vérifier cette information #